# JAMIA GIDAN TSIRA CE GA 'YA MACE BA GIDAN LALACEWA BA

**Na:**

**Abdul-Basid Sa'adan Lawan Bantaje**

# Gabatarwa

Godiya ta tabbata ga Allah da ya halicci Mata ya kuma yisu Iyaye ababen koyi, ababen kula da su, kuma ababen so.Tsira da Amincin Allah su tabbata ga Shugaba Jagaba Annabi Muhammadu 'Dan Mace Mijin Mata Mahaifin Mata, da Alayensa da Sahabbansa baki daya.

Na yi wannan rubutu ne a matsayin wasiyya ga 'yan uwa baki daya don su amfana. Ganin yadda Maudu'in ya ke, ba hakan ne ke nuna cewa Mata ne kadai za su amfana da shi ba, kowa da kowa zai iya amfana da shi:

-Idan kai namiji ne, ta yu ka na da 'yan uwa mata.

-Idan kai Uba ne, ka na da 'ya mace da kila ta na jamia,ko za ta shiga.

-Idan ma macen ta gama da matakin jamiar, zai amfaneta nan gaba don ana sa ran wata rana ita ma za ta zamo Uwar wata.

Sa'annan kuma na yishi ne ga dukkanin mata na kowani Addini. Domin daga farko har karshe babu ma inda na kawo ko Ayah ko Hadisi. Kuma ita Tarbiya ta kowace ba wai ta Addini daya ba, domin babu Addinin da ya yarda da gurbacewar Tarbiya.

Na kuma tattaro bayanai ne daga irin matakan rayuwa da na taka musamman a Jamio'in da na yi kamar Jamiar Ahmadu Bello da ke Zariya, da Jamiar Jiharmu ta Taraba da kuma inda nake a yanzu. Na ga yadda rayuwar mata ke gudana a jamio'in. Tun kafun in je, ana ce min ai duk mace da ta je jamia lalacewa ta ke, amma kuma da na tsinci kaina a wurin na kuma karanci yanayin, sai na gane cewa kuskuren fahimta ce kawai irin na mutanenmu, da kuma wuce gona da iri wurin zance da yin kudin goro. Har wani lokacin ma na kan ba wa Mahaifiyata labari cewa: a jamian nan fa idan mace ta so zama nagartacciya sai ta zamo ma fiye da yadda ta ke a gida kafun tafiyanta jamia. Na ke ba da misalai irin harkokin Addini da ake gudanarwa a wurin wanda idan mace na halarta zai iya zamo mata silar natsuwarta.

A karshe kuma ina fatan Allah sa bayanaina su amfani duk wanda ya karanta, kuma hakan ya zamo hanyar tsira na mu duka.

# Menene ko Mecece JAMIA?

Da farko kafun ma mu fara zurfafa bayanai ya na da kyau mu san mecece ma'anar kalmar JAMIA.

Ita dai kalmar JAMIA ta samu asali ne daga kalmar larabci "Al-Jami'atu", wacce ke nufin "matattara". Shi ya sa larabawa ke cewa Masallacin Juma'a "Al-Jami'u", domin yadda ya tattari jama'a mabanbanta; kabilu iri-iri, launuka iri-iri, maza da mata.

Hakan ya ke a Jamia ma (Wato Babban Makaranta).

A nan zan yi amfani da kalmar JAMIA ne ga dukkan Makarantar da ta ke gaba da Makarantar Sakandari (Secondary), wanda mataki ne da ake halarta don koyon kwarewa (specialization) a fanni na musamman.

Hakika, JAMIA wuri ne da ya tattari halittun Allah iri-iri, daga Mutanen Bayyane, Bishiyoyi, Dabbobi, Tsaunuka har ma da Mutanen Boye (Aljanu). Kuma a bisa Al-Ada musamman tamu ta Najeriya, ana yankan fili ne babba, ta yadda ma kai 'dalibi za ka iya karatunka har ka gama ba tare da ka san da yawa daga cikin 'yan uwanka 'dalibai ba, domin wasu kan ma sai bayan kun gama ne in hira ta yi hira za ka gane cewa ma a shekara guda ku ka gama.

Toh, a nan dai a takaice zantuka ne na ware da zan yi game da karatun 'YA MACE a irin wannan wuri da kuma mataki; wurin da babu wani nata da zai dinga kula da hada-hadarta, in ma a matakin karatunta na kasa ana sa ido game da lamuranta, toh anan kam dole Iyayenta za su hakura su dangana Al-Amuranta zuwa ga Allah, su barta daga ita sai Shi Allah.

Mafi saukin da za su iya samu shi ne idan a garinsu ne ta ke karatun, a hakan ma idan ta na zuwa ne ta dawo gida, sabanin a ce ta na kwana ne a makarantan. Mafi wuyan kuma shi ne a ce ba a garinsu ta ke ba, kuma a ce ba cikin makaranta ta ke kwana ba. Idan a makaranta ta ke kwana (hostel) ya dan fi dama-dama (ma'ana wurin samun sukunin iyayenta), amma idan a waje ta ke kwana (off-campus) ya fi daga hankalinsu, sabanin yadda idan a garinsu ta ke, kwananta a makaranta ne ya fi daga musu hankali. Toh hakan dai abun ya ke.

**MUHIMMANCI DA KUMA HATSARIN TURA 'YA MACE MAKARANTA NA MATAKIN JAMI'A**

Ga duk wanda ya karanci dan bayanin da na yi game da yadda iyaye ke ji a zukatunsu idan su ka tura 'yarsu Jamia, abunda zai fara zuwa mishi a zuciya shi ne "Akwai hatsari babba wurin tura mace jamia".
Tabbas wannan tunanin ya yi kusan kama da gaskiya, amma idan aka daura a kan mizani za a gane cewa ai ba sai ma jami'a ba, ka aiki mace "Je ki saya min abu a shago" ma akwai hatsari a ciki. A takaice, fitanta waje (ko da kofan gida ne) ma akwai hatsari, domin ko ina a jikinta ma da hatsari ciki. Amma kuma idan aka duba musamman a wannan zamanin namu, kusan barinta a gida ba tare da ilimin ba, shi ya fi hatsari a kan fitanta. Anan idan na ce "fitanta" ina nufin neman ilimi, domin zancen da muke yi kenan.

## Muhimmancin ilimantar da 'ya mace

Idan mun ce za mu tattauna muhimmancin ilimantar da 'ya mace, za mu iya cinye dukkan rubutunnan ba tare da mun gama ba, amma ga kadan daga ciki.
Sai dai kafunnan, za mu kasa ilimi gida biyu:
1-Ilimin da ake koya a gida.
2-Ilimin da ake koya a makaranta

1-Ilimin da ake koya a gida:
Wannan ilimin ya kunshi tarbiya (kaman koya wa yarinya tsoron Allah, shiga na mutunci, girmama na gaba, iya magana, da sauransu), iya girki, iya zaman aure, iya

tausasa lafazi musamman ga mijin aure, kula da kai (ta hanyar tsafta, kwalliya, tsarki da sauransu).

2-Ilimin da ake koya a makaranta:
A nan ne kuma ake bukatar ta kara tarbiya, aiwatar da tarbiyar, iya karatu, iya muamala da mutanen da ba a gidansu su ke ba, da sauransu. Kuma da zaran ta fara zuwa makarantan nan ne, kusan a wurin za ta fi cin lokacinta; ta yadda yanzu kam babu Ummanta da Abbanta a wurin, ko da a ce makarantarta ta matakin farko ce.

Toh daga wa'yannan rabe-raben ma za mu iya zakulo muhimmancin ilimantar da ita kaman haka:
-Idan mu ka duba na farkon, wato ilimin da ake koya a gida, za mu gane cewa babu wanda ya fi cancanta da ya koyar da ita abubuwannan in ba mahaifiyarta ba, tunda ita ce mace irinta, kuma za ta fi zagewa ta koyar da ita, kuma ita 'yar ma za ta fi samun sakewa yayin koyon.
Ba wai kuma Mahaifin ba zai iya ba ne, amma kuma idan mu ka duba za mu gane cewa 'yar ba za ta samu sake da mahaifinta ba, musamman wurin bayyana mishi wasu matsalolinta na sirrin jikinta. Toh, ta yaya hakan zai faru idan Mahaifiyar ba ta ilimantu ba?
Ashe kenan, wannan shi ne mataki na farko na muhimmancin ilimin mace.
Sai kuma komawa game da ilimantar da ita a makaranta, a nan ne za ta kara sanin wasu abubuwa da ke tafiya da zamaninta wanda kila a gida ba za a koyar da ita ba. Kuma a nan ne kwakwalwarta za ta kara budewa, kuma ta kara samun wayewa, domin nan ne za ta samu Malamai da za su sadaukar da lokutansu wurin ba ta horo da ya dace. Kuma za ta samu Abokanai da za su dinga musayar tunani da kuma fahimta.Wannan shi ne takaitaccen muhimmancin ilimantar da mace bisa gamewa (in general term).

## MUHIMMANCI DA HATSARIN KARATUNTA NA JAMIA (Cigaba)

Bayan mun dubi muhimmancin karatunta na gama-gari (general term), yanzu za mu duba na matakin jami'a wanda shi ne maudu'inmu. Shin ya kamata ta yi ne, ko kar ta yi? Mai karatu shi zai ba wa kanshi amsar wannan tambayar. Wannan shi ne abunda ya fi kawo ma Al-Ummarmu matsala da gigicewa. Gani ake kaman ai da zaran mace ta wuce zuwa mataki na Jami'a ta gama lalacewa, wanda kuma wannan ba haka ya ke ba, kuskuren fahimta ce kawai. Lalacewan Tarbiya ba sai an je Jamia ba; sau nawa za ka ji a kauyen da Mazan ma ba su karatu balle matan, amma a hakan mata na karuwanci, cikin shege, shaye-shaye da sauransu? Duk wannan din a Jamia ne su ka koyo? Sam! Wannan akwai kuskuren fahimta. Tarbiya na iya baci a ko ina. A takaice dai, a Jamia ne ake bukatan dalibi ya kware a fannin da ya ke ganin ya dace da shi ko kuma ya ke so. Anan ne ake horar da Malaman Makaranta, Masu kere-keren zamani (Engineers),Likitoci, shugabanni, Masana Kimiyya (Scientists), Masana Fasaha (Technologists), 'yan kasuwan zamani, 'yan Jarida, Manoman Zamani, Lawyoyi, Alkalai, 'yan Doka da sauransu. Kuma fannoni ne masu muhimmanci da ya kamata a ce akwai mata da suke da hannu da shuni a wuraren. -Mu dau misalin likitoci: A Asibitocinmu yanzu haka mafi yawa, Maza ne ke lura da haifuwa, kuma hakan ya na faruwa ne don karancin matan da su ka kware a fannin, wanda a Addinance da Al-Adance bai dacewa Mace ta bullowa tsiraicin 'yar uwarta Mace ma, balle Namijin da Mijinta na aure ba. A na dai yi ne a babin larura. -Sai kuma a bangaren aikin Jarida: Zai kyautu a ce akwai 'yan Jarida Mata wa'yanda su za su iya shiga har dakin 'yar uwarsu mace domin tattaunawa da ita da kuma tattaro bayanai da rahotanni da su ka shafi matsalolin da ka iya shafan su Matan, don a sanar wa masu kula da Mulkin kasar. - Duk wani wakilci na bangaren Mata, in ma daga Gwamnati ne, 'yan uwansu mata ne su ka fi dacewa da kula da wannan. Kuma hakan bai samuwa sai an ilimantar da

su musamman a Jami'a.Wannan a takaice kenan. Da ma dai abubuwa da dama ta nan. *Sa'annan idan mace ta ilimantu, toh kai mijinta ka sa ran samun 'ya'ya hazikai, domin za ta dinga kula da lamuran karatunsu a gida.

## HATSARIN KARATUN MACE A JAMI'A

Idan mu ka yi nazari, na riga da na yi bayani game da wannan tun a farko, wanda babban abun da ake gani shi ne hatsarin, shi ne barinta gaban iyayenta kuma ba tare da aure ba. Hakika wannan hatsari ne babba, amma kuma akwai hanyoyi da dama da za a iya warwarewa, wanda a gaba zan kawosu Insha'al-Lahu. Kuma babban dalilin da ya sa iyaye ke tsoron hakan shi ne: su na ganin cewa idonta ya kara budewa kuma za ta samu 'yancin kanta ta hanyar mu'amala da maza, musamman mu'amalan da ya sabawa koyarwan Addini da Al-Ada. Amma duk da hakan, akwai hanyoyin tsira da za a iya magancewa da izinin Allah. Kaman fa a ce ka na kiwon dabbobi ne, ka san cewa barinsu da ka ke su na fita neman abinci, komai na iya faruwa da su, amma tunda ya zamo larura dole za ka barsu su fita. Ko dai za ka barsu su kwana da yunwa ne? Ashe kenan fitan akwai hatsari a ciki, amma tunda ya zamo larura barinsu su je kusan ya zamo dole. ************** Shekarun da Mace ta fi daraja ************** Mace na zuwa duniyannan da darajanta ne, sai dai shekarunta da ta fi daraja na farawa ne daga shekara tara (9) zuwa shekara hamsin (50), wanda shi ne mafarin jinin Al-Adanda zuwa madakatanshi. Toh idan ta yi amfani da wa'yannan shekarun ta hanya maikyau, darajarta ya dinga karuwa kenan har bayan shekaru hamsin din.

**ABUBUWAN DA KE LALATA TARBIYAR 'YA MACE (Musamman a Jami'a)**

Daga cikin abubuwan da ke lalata tarbiyar 'ya mace musamman a jami'a su ne: -Rashin ba ta horo nagari tun a gida daga yarantanta. -Rashin lura da ire-iren kawayenta tun daga yaranta. -Yawan sanya mata tsoron Iyayenta a maimakon tsoron Allah, wanda galibi hakan ke jawo gurbacewar tarbiyarta musamman in babu iyayen a kusa. -Wuce gona da iri wurin ba ta 'yancin kai. -Sabar mata da kallon fina-finai da su ka saba wa ka'ida. -Barinta ta na karance-karancen da su ka saba wa ka'ida.

**HANYOYIN MAGANCE MATSALOLIN DA KE LALATA TARBIYAR**

Mafi girman hanyoyin magance matsalolin su kan zo a fuska biyu ne:

-Na farko daga su Iyayen

-Na biyu daga ita 'ya macen

***DAGA IYAYEN**:

Abunda ya kamata su Iyayen su yi don kaucewa wa'yannan matsaloli da hatsari na da yawa. Ga kadan daga ciki. -Su bata horo maikyau tun yaranta. -Su nuna mata ta ji Tsoron Allah, ba Tsoronsu ba. -Su tufatar da ita da mafi kyawun tufafi. -Su yawaita mata Addu'a nagari. -Su daina yawan kokonto/shakka a kan Al-Amuranta: Ma'ana su nuna cewa sun yarda da ita. Kuma su daina yawaita zarginta. -Idan ta bayyana bukatarta ta aure kuma ta fitar da wanda ya dace, su mata auren. Hakan ba zai hanata karatu ba, musamman idan an yi yarjejeniya da mijin. Sannan shi mijin

ya ji tsoron Allah ya cika alkawarin da ya dauka. -Idan ta na makarantan, su dinga kiranta a kai a kai su na gaisheta su na jin yaya take da sauransu.

**HANYOYIN MAGANCE MATSALOLIN DA KE LALATA TARBIYAR (Cigaba)**

***DAGA ITA 'YA MACEN:**

Ya na da kyau ke ma ki sani cewa fa yanzu ki na zama ne a inda babu iyayenki a kusa da ke, toh yanzu me ya kamaceki ki yi?

-Kullun ki sanya tunanin Mahaliccinki a gaban idanunki, sai kuma iyayenki da kuma Al-Umman da ki ka taso cikinsu. Matukar ki na hakan, zai rage miki wasu tunanin halayen barna, domin gani za ki dinga yi kaman ga su nan kusa da ke su na ganinki.

-Ki san ire-iren kawayen da su ka dace da ke: Ki sani cewa kwarya ta bi kwarya. Kar don kin ga wacce an mata abu kaza, ke ma ki ce sai an miki. Ki rike mutuncinki a nan don gudun reni da wulakanci. -Ki suturta jikinki da mafi ingancin sutura ko da a gaban 'yan uwanki mata ne: Ki sani cewa duk abunda ake

yawan ganinshi a bayyane an fi renashi. Misali, kaman RUWA; ba abunda ya fi shi muhimmanci ga rayuwan Dan Adam, amma da ke ana ganinshi kullun a araha, sai ake renashi; farashinshi ya yi sauki, har ma ya kai ga haka kawai mutum sai ya dibi ruwa ya zubar a kasa ba gaira ba dalili. Amma ma'adinai (mineral resources) fa, da ke a boye su ke an fi darajasu, tunda mutum ba zai hako zinari (gold) ya yar da gangan ba. Toh haka kema, duk lokacin da ki ka bayyana suturarki, a rana ta farko duk wanda ya gani zai ba shi sha'awa, a rana ta biyu ma zai ba shi sha'awa amma ba kaman rana ta farko ba. Sannan da zaran ya samu ya bullo wa suturan, darajar suturar zai zube a idanunshi.

-Idan yau namiji ya ce da ke "'Yan Mata, sannu. Barka dai", ki ka amsa, gobe ma ya sake, ki ka amsa, toh jibi ki ja ajinki. Ki yi kaman ba ki jishi ba. Na tabbata zai ce ki na da girman kai; Eh din! Ya fadi hakan, ba dai kin tsira ba, ai shi kenan. "Da gaaban na bayar gwara gaaban na hana." Kuma ki sani cewa duk inda ya je, in ya ji ana zancenki cewa zai yi, misali: "Tab!! Wallahi in dai wacce ce ko kulaka ba za ta yi ba.", kin ga ashe kenan kin samu daraja a nan, kuma za a dinga shakkarki. Idan ki ka yi hakan, kin zamo da jikinki tamkar wuta, ta yadda kowa zai dinga shakkar kusantarki da mummunar nufi.

-Kar ki yarda ki na bata lokacinki ki na musayar yawu ko cacan baki da namiji, don wannan ba nema wa kai mutunci ba ne. Kuma wani namijin a wurinshi hakan wata dama ce ya samu ta mu'amala da ke.

-Ki yi alkawarin cika burin iyayenki da share hawayensu: Ki sani cewa, ba karamin hakuri su ka yi ba wurin sakeki ki tafi karatu a inda ba su nan. Kuma a ko da yaushe hankalinsu a kanki ne. Idan har ki na tuna haka, toh Allah ma zai taimakeki wurin tsare miki mutuncinki.

-Idan ki ka je sayan abu a shago/kanti, ki tsaya ta waje ko ta inda asali ake tsayawa in za a sayi abu: Idan da zaran Maishagon ya ce miki ki shigo ciki ki karbi kayan, in ba ya zamo dolen-dole ba, ka da ki yarda, domin daga nan ne komai zai iya faruwa; ta nan ne (in mai munin hali ne) zai iya fara jan ki da hira, har ku zo ku saba, ke kuma ki saki jiki da shi, shi kuma daga nan ya samu dama a kanki. Ba kuma ina cewa duk wani Maishago dan iska ba ne, amma kuma maganin kar a yi shi ne kar a fara.

-Yawaita harkokin kungiya (Association ko Union) na makaranta wanda ba shi da alaka da karatu ko Addini, ba naki ba ne: Ki kiyaye irin wa'yannan abubuwan. Domin a wata kungiyar a na bukatar Mace ta fito ta yi rawa a gaban dubban mutane, wanda kuma hakan rashin kunya ne, kuma kunya shi ne babban suturar 'ya mace. Kuma hakan ya sabawa Addini musamman.

-Bibiyan Ofishin Malamai ba naki ba ne in ba ya zamo dole ba.Domin Shaidan ba abunda bai iya sakawa. -Kar ki yarda ki na abu don burge son zuciyar wasu. -Ki guji duk kawar da za ta dinga gabatar da ke ga Maza, misali "Wannan shi ne wane..".

-Ana cewa wasu Malamai na iya ce miki sai kin basu hadin kai za ki haye, in kin ki kuma za ki fadi jarrabawarsu. Yo, jarrabawa in ba ta Allah ba ce, don kin fadi kuma shi ne me? Ai in ma hakan ya faru, gwara ki yarda ki fadin, domin in kin yi hakan da zuciya daya, Wallahi Allah zai daukakaki kuma shi wanda ya ke son miki hakan, Allah zai tona asirinshi. Ki sani, a kan ki yarda ki ba da hadin kan, kuma abu ya biyo baya da zai hanaki samun daman cigaba da karatun, ai gwara ki ki yardan a mutunce. Domin in kin yarda, a karshe za ki jawo ma kanki abunda ya fi

karfinki akan samun maki (mark/score) da bai taka kara ya karye ba. Kuma an kaiki an baro.

-Idan kin je sayan abinci (domin wasu larurorin na iya hana mutum samun lokacin girki), ya fi kyau ki karba ki wuce da shi (Take Away), sai dai idan akwai inda aka ware don mata musamman. Amma sabanin hakan, tafiya da shi, shi ya fi, sai dai kuma in bisa larura ne.

-Ki guji maisayar da abu da zai dinga yawan ce miki "Ke kam bari kawai, ba sai kin biya ba". In yayi haka na farko ki ka amince, idan ki ka ga ya na son zamo da hakan dabi'a ki kwabeshi tun da wuri, don wani ta hakan ya ke samun dama akanki.

-Duk abunda aka koyar, idan ba ki fahimta ba, ki yi tambayoyi, idan kuma ba ki samu daman tambaya ba, ki nema daga 'yan uwanki mata su miki bayani, sai dai in an rasa daga cikinsu ne za ki nemi namiji wanda ki ke ganin cewa mai hankali ne kuma masanin ya kamata. A takaice dai, namiji ya zamo kaman shi ne zabin karshe a rashin zabi (wato last option) ke nan.

-Ki guji yawancin Maza masu zuwa su na cewa "Wacce ba ni aron note naki, koya min abu kaza", shin babu Maza da suka iya ne sai ke? Ya na da kyau ki tsananta bincike game da manufarshi na zuwa wurinki. -Duk wata matsala da za ki shiga ko na kudi, Iyayenki su kasance su ne farkon sani.

-Ki guji yawaita karban abubuwa daga hannun Maza.

-Idan ki na aji, ki guji zama kusa da maza, sai dai in bisa larura. Don ba ki san wani irin namiji ne a gefenki ba. Wani kila Dan Iska ne, zai yi duk yadda zai yi ya dinga taba jikinki.

-Idan za a karramaki don wani bajinta da ki ka nuna (wato Award) bai zamo dole sai kin halarci wurin ba. In dai tsakani da Allah ne karramawar, za a iya ajiye miki a bayyana sunanki. Idan kuma larura ya sa dole sai kin je, toh kar ki yarda ki yi shigan banza, kuma ka da ki yarda ki mika wa wani namiji hannunki da sunan musafaha (handshake).

-Ki nisanci wasu gasan banza kaman Women Sports, Beauty Contest, Fashion Parade da sauransu: Babu abunda zai rage miki don ba a kiraki da "Miss Beauty" ba. Lokaci na zuwa da za ki samu mai kiranki "Mrs. Rayuwata" ma. Saboda haka Mutuncinki shi ne Kyawunki, ba karramawar da wasu banzaye za su miki ba.

-Duk namijin da ya nuna ya na sonki da aure, ya gabatar da kanshi gun Iyayenki, ke ma ya gabatar da ke gun Iyayenshi, ko da shi ne Limamin Jami'arku. -Ki tabbata cewa kin sa karatu a mataki mafi kololuwa.

-Ban da yawon banza: A na gama Aji (lectures/tutorials), ki wuce dakinki.

-A karshe kuma, wanda shi ne Uwa-Uba, ki dinga yawaita kusantan Ubangiji ta hanyar nafilolin Sallah, azumi, sadaka da Adduo'i, tare da tsarkake zuciya. Domin ma idan ki ka kula sosai, a Jami'a ne ma za ki fi samun lokaci isasshe na yin Ibadu musamman azumi; don wani sa'in idan ki ka shiga cikin makaranta daga safe ba ki komawa daki sai yamma. Ashe kenan za ki iya yawaita azumi.

Toh, ya ke 'yar uwa, kin ga wa'yannan abubuwan da na lissafo, idan ki ka yi riko da su tabbas za ki ba wa masu yi wa Matan Jami'a kudin goro kunya. Masu cewa "Duk 'yan iska ne". Za ki maido wa Mata mutuncinsu na Matanci. Sa'annan ta hakan za ki sa sauran mata su ji sha'awan zuwa Jami'a, domin za ki zamto abar misali. Kaman a ce: "Ku yi kokari ku zamto kamar wacce". Kuma hakan babban rabo ne da nasara a rayuwa.

# RUFEWA

A karshe ina kira ga 'yan uwa mata a kan ku yi karatu. Mata ku yi karatu! Ku yi karatu!! Ku karantu!!! Karatun Makaranta da Karatun Ta-natsu! Ku sani cewa, ba akanku aka fara ba, ba kuma akanku za a kare ba.Ya ke 'yar uwata mace, ki suturta jikinki, ki san cewa ke ce ki ka fi komai farashi da kima a rayuwannan. Idan mace daya ta yi tarbiya, Al-Umma ta yi tarbiya, idan ta lalace, Al-Umma ta lalace; domin ta'asar da kakar kakarka ta aikata zai yi ta shafan zuriarku muddin ana ba da tarihinku. Haba 'yan Mata, wai mene ne matsalan ne? Shin ko ba ku wa'aztuwa da abubuwan da su ka faru da magabatanku ne? Shin ba ku lura da nasarorin da wasu matan su ka samu ne? Me ya sa ba za ku yi kokarin koyi da su ba? Sai kuma Mazan ma ina kira garesu da su ji tsoron Allah, su kula, su kuma sani cewa su ma su na da 'yan uwa mata a zuriarsu, kuma duk abunda ka yi ma wani kai ma sai an maka. Allah ya mana tsari ya kuma bamu ikon tsarewa. Allah ya kara fahimtar da Al-Ummarmu su gane muhimmancin karatun 'ya mace. Allah ya kara sanya albarka a karatuttukanmu. Allah sa a gane cewa: "JAMI'A GIDAN TSIRA CE GA 'YA MACE BA GIDAN LALACEWA BA", kuma ya sa su matan su yi aiki don tabbatar da hakan. Wannan shi ne abunda Allah ya kaddara min in tattaro muku na bayanai da fadakarwa.

Ni ne naku: ABDUL-BASID SA'ADAN LAWAN BANTAJE (A.S BANTAJE). Wanda ka fi sani da: IBNU SA'ADAN LAWAN BANTAJE. Na kuma rubuta ne a ranan Litinin, 12 ga Watan Rabee'ul-Auwal, shekara ta 1438 ta Hijira; wanda yayi daidai da: 12 ga watan Disamba, shekara ta 2016 ta miladiyya. [Don wani gyara ko

karin gudumawa da ya shafi rubutun ko neman karin bayani, a tuntubeni a nan ko ta Inbox nawa] Ma'as-Salam